# දෙවන බස

# සිංහල

# 08 ශ්‍රේණිය

**අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව**



ප්‍රථම මුද්‍රණය - 2016
දෙවන මුද්‍රණය - 2017
තෙවන මුද්‍රණය - 2018
සිව්වන මුද්‍රණය - 2019
පස්වන මුද්‍රණය - 2020

ISBN 978-955-25-0298-9

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තුමේන්තුව විසින්
නො. 327/A/4 බියගම පාර, නාගහමුල, කැළණිය දරන ස්ථානයේ පිහිටි
හැපි සොලුෂන්ස් පුද්ගලික සමාගමෙහි
මුද්‍රණය කරවා ප්‍රකාශයට පත් කරන ලදි.
Published by : Educational Publications Department
Printed by : Happy Solutions (pvt) Ltd. Kelaniya.



## ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

දියුණුවේ හිණිපෙත කරා ගමන් කරනා වත්මන් ලොවට, නිතැතින්ම අවැසි වනුයේ වඩාත් නව්‍ය වූ අධ්‍යාපන ක්‍රමයකි. එමඟින් නිර්මාණය කළ යුත්තේ මනුගුණදම් සපිරුණු හා කුසලතාවලින් යුක්ත දරුපරපුරකි. එකී උත්තුංග මෙහෙවරට ජව බලය සපයමින්, විශ්වීය අභියෝග සඳහා දිරියෙන් මුහුණ දිය හැකි සිසු පරපුරක් නිර්මාණය කිරීම සඳහා සහාය වීම අපගේ පරම වගකීම වන්නේ ය. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් සක්‍රීය ලෙස මැදිහත් වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ වෙනුවෙන් දායකත්වය ලබා දෙන්නේ ජාතියේ දරුදැරියන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොත විටෙක දැනුම් කෝෂ්ඨාගාරයකි. එය තවත් විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට ද කැඳවාගෙන යයි. එසේම මේ පෙළපොත් අපගේ තර්ක බුද්ධිය වඩවාලන්නේ අනේකවිධ කුසලතා පුබුදු කරවාගන්නට ද සුවිසල් එළි දහරක් වෙමිනි. විදුබිමෙන් සමුගත් දිනක වුව අපරිමිත ආදරයෙන් ස්මරණය කළ හැකි මතකල පෙළ පොත් පිටු අතර දැවටී ඔබ සමඟින් අත්වැල් බැඳ එනු නොඅනුමාන ය. මේ පෙළපොත සමඟම තව තවත් දැනුම් අවකාශ පිරි ඉසව් වෙත නිති පියමනිමින් පරිපූර්ණත්වය අත් කරගැනුමට ඔබ සැම නිරතුරුව ඇප කැප විය යුතු ය.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහාතර්ඝ ත්‍යාගයක් සේ මේ පුස්තකය ඔබ දෝතට පිරිනැමේ. පෙළපොත් වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අර්ථසම්පන්න අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පාඨ්‍ය ග්‍රන්ථය මනාව පරිශීලනය කරමින් නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී අනාගත ලොව ඒකාලෝක කරන්නට දැයේ සියලු දූ දරුවන් වෙත දිරිය සවිය ලැබේවායි හදවතින් සුබ පතමි.

පෙළපොත් සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ සම්පත්දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයේ සැමටත් මාගේ හදපිරි ප්‍රණාමය පුදකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2020.06.26

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

පී.එන්. අයිලප්පෙරුම - අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**මෙහෙයවීම**

ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි - කොමසාරිස් (සංවර්ධන)
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සම්බන්ධීකරණය**

එම්. ඩී. කේ. මාවලගේ - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

ප්‍රගීතිකා ජයසේකර - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

ඩී. එම්. මල්කා මිලානි - සහකාර කොමසාරිස්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**සංස්කරණය**

මහාචාර්ය රත්න විජේතුංග - ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය

ආචාර්ය යූ. නවරත්නම් - දෙවන බස (දෙමළ) විෂය විශේෂඥ,

ඩබ්ලිව්. පී. මංගල ගුණරත්න - කථිකාචාර්ය,
ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම

**ලේඛක මණ්ඩලය**

වයි. පී. එන්. ප්‍රීති විමලවීර - ගුරු උපදේශක,
ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර කලාප කාර්යාලය,
බත්තරමුල්ල.

ටී. පී. ඇරැගොඩ - ගුරුසේවය,
කලෙයිමගල් දෙමළ විද්‍යාලය, මහනුවර.

ධම්මිකා කරල්ලියද්ද - ගුරුසේවය,
පරගහකන්ද මුස්ලිම් විද්‍යාලය,වෑ උඩ

නයන තිලක් රත්නායක - සිංහල විෂය අධ්‍යක්ෂ (විශ්‍රාමික),
ඇල්ල පාර, වැල්ලවාය.

පී. වී. සෙල්වරාජ් - විද්‍යාපීඨ කථිකාචාර්ය, (විශ්‍රාමික),
වෙලිකුලම්, වවුනියාව.

**සෝදුපත් කියවීම**

සන්ධ්‍යා මීගොඩ - ගුරුසේවය,
වලිසිංහ හරිස්චන්ද්‍ර ම.වි., අනුරාධපුරය.

**භාෂා සංස්කරණය**

එස්. වඩිවේල් - ගුරුසේවය,
රත්නපුර දෙමළ ම.වි., රත්නපුර.

ජයත් පියදසුන් - කර්තෘ මණ්ඩලය, සිළුමිණ,
ලංකාවේ සීමාසහිත එක්සත්
ප්‍රවෘත්ති පත්‍ර සමාගම.

**චිත්‍ර හා පිටකවර නිර්මාණය**

කේ. ඒ. සමන් කළුබෝවිල - ගුරුසේවය,
ග/අනුර මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය, යක්කල.

**පරිගණක සහාය, පිටු සැකසුම**

අමාලි සෙව්වන්දි ගුණසේකර - තොරතුරු තාක්ෂණ අංශය,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.


පටුන

# 01 බසයක් ඇවිදින් කතා කරනවා



උදෑසන ම පොඩි අපි දුව යනවා
කොහේ ද සැඟවී එළියට එනවා
උදේ පාන්දර පාසල් යන්නට
බසයක් ඇවිදින් කතා කරනවා

මේ පොඩි බස් රිය ඔබේ ය හිතලා
කුරුටු ගෑම හොඳ නෑ ඉරි ඇඳලා
අසුන් කඩා බිඳ දමා නොයන්නේ
ඔබේ ය මේ බස් රිය රැක ගන්නේ

ගල් වැලි ගසලා මුව පොඩි කරලා
එපා පුංචි ළමයිනි පොර කන්නට
පේළි ගැසී බසයට නැඟ ගත් විට
මුතු ඇමුණුව වාගෙයි මුතු පොටකට

ගාමිණී විජේතුංග

## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| උදෑසන ම | - காலையிலே |
| පොඩි | - சிறிய |
| අපි | - நாங்கள் |
| යනවා | - போவோம் |
| කොහේ ද? | - எங்கே ? |
| පාන්දර | - அதிகாலை |
| පාසල් | - பாடசாலை |
| බසයක් | - பஸ்வண்டி |
| කරනවා | - செய்வேன் |
| බස් රිය | - பஸ்வண்டி |
| කුරුටු ගෑම | - கீறுதல் |
| ඉරි ඇඳලා | - கோடு வரைந்து |
| අසුන් | - இருக்கை |
| ඔබේ ය | - உங்களுடையது |
| ගල් වැලි | - கல் மணல் |
| පොඩි කරලා | - கசக்கி |
| පොර කන්නට | - சண்டையிட |
| මුතු | - முத்து |

## ක්‍රියාකාරකම 01

ගීතය තාලයට ගායනා කරමු.
பாடலைத் தாளத்துடன் பாடுவோம்.



## ක්‍රියාකාරකම 02

යා කරමු. කියවමු. ලියමු.
இணைப்போம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

| අ | ආ |
|---|---|
| පොඩි | පාන්දර |
| උදේ | මුහුණ |
| අසුන් | හැංගිලා |
| මුව | පුංචි |
| සැඟවී | ආසන |

## ක්‍රියාකාරකම 03

හිස්තැන් පුරවමු. කියවමු. ලියමු.
இடைவெளி நிரப்புவோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. පුංචි ...................................... දුව ගෙන යනවා.
2. උදැසන .................................. පායා ගෙන එනවා.
3. ඈතින් ...................................... එනවා.
4. ළමයි ........................................ ඇවිත් බසයට නගිනවා.
5. අපි උදෙන් ම ................................. යනවා.

(බස් රිය, පේළියට, ළමයි, පාසලට, ඉර)

## ක්‍රියාකාරකම 04

වචන තෝරමු. කියවමු. ලියමු.
பொருத்தமான சொல்லைத் தெரிவுசெய்வோம்,
வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

උදාහරණ :- **පොඩි** **<u>ලොකු</u>**

1. එනවා ..........................
2. එළියට ..........................
3. උදේ ..........................
4. හොඳ ..........................
5. නැඟලා ..........................

බැහැලා
හවස
නරක
යනවා
ඇතුළට

## ක්‍රියාකාරකම 05

පිළිතුර කියමු. ලියමු.
விடையைக் கூறுவோம், எழுதுவோம்.



1. උදැසන ම දුව ගෙන යන්නේ කවුරුන් ද? ......................
2. දුව ගෙන යන්නේ කොහේ යන්න ද? ............................
3. පාසලට යන්නට කතා කරන්නේ කවුරුන් ද? .................
4. පුංචි ළමයින්ට කරන්නට එපා කීවේ කුමක් ද? ...............
5. ළමයින් පේළි ගැසී එන විට පෙනෙන්නේ කුමක් වගේ ද? ..............................................................

## ක්‍රියාකාරකම 06

**කියවමු. ලියමු.**
**வாசிப்போம், எழுதுவோம்.**



01

| | | |
|---|---|---|
| බස් රියේ | ආසන කුරුටු ගාන්න<br>ආසන කඩා දමන්න<br>ඉරි අඳින්න<br>පොර කන්න | එපා |

02

| | |
|---|---|
| මා පාසලට එන්නේ | බසයෙන්<br>කෝච්චියෙන්<br>පයින්<br>බයිසිකලයෙන්<br>වෑන් රථයෙන්<br>කාර් එකෙන්<br>ත්‍රීවීලරයෙන්<br>මෝටර් සයිකලයෙන් |

# 02 පාර සොයමු



හෙට ග්‍රාම නිලධාරි මහත්තයා

හම්බ වෙන්න යන්න ඕනෑ.

ඇයි තාත්තේ? ඒ මොකට ද?

ගෙට පාත් වෙලා තියෙන

මේ කොස් ගහ කපන්න ඕනෑ.

ඒකට ග්‍රාම නිලධාරි මහත්තයාගෙන්

අවසර ගන්න ඕනෑ.

හෙට මට ග්‍රාම නිලධාරි මහත්තයා එන්න කීවා. එත් මම හෙට යන්නේ කොහොමද කියලයි කල්පනා කළේ.

තාත්තේ, අක්කගේ භාෂා තරගය හෙට නේද?

ඒ නිසා කොළඹ යන්න තියෙනවා නේද?

ඔව් පුතේ! ඒක තමයි මං කල්පනා කළේ.

තාත්තා **කැමැති නම්** මම හෙට ග්‍රාම නිලධාරි කාර්යාලයට ගිහින් එන්නම්.

හොඳයි පුතා, ඔයා පාර දන්නවා ද?

මට පාර කියන්න. මම හොයා ගෙන යන්නම්.

හොඳයි පුතා, පරිස්සමින් යන්න ඕන.

පුතා දන්නවා නේද සයිමන් මාමාගේ කඩේ?

ඒ කඩේ **ඉස්සරහ ම** තියෙන වැලි පාර?

ඔව් තාත්තේ, ඒ **පාර දිගේ** ගිහිල්ලා?

පුතේ, ඒ **පාර දිගේ** යන කොට තුන්මං හන්දියක් තියෙනවා.

ඉතිං, එතැනින් කොහාට ද යන්නේ?

එතැනින් **වමට** හැරෙන්න. ටිකක් දුර යන කොට

බෝ ගහක් තියෙනවා. බෝ ගහ **පහු කරලා...**





ඔව්, තාත්තේ බෝ ගහ පහු කරලා කොහාට ද යන්නේ?

ඉස්සරහට ම යන්න. යන කොට වම් අත පැත්තේ

ග්‍රාම නිලධාරි කාර්යාලය තියෙනවා.

තාත්තේ, පාර අයිනෙ ම ද ඒක තියෙන්නේ?

ඔව් ඔව්, ඒ **ළඟ ම** තමයි.

**මෙතන ඉඳලා කිලෝමීටර** කීයක් විතර තියෙයි ද තාත්තේ?

**කිලෝමීටර එකක්** විතර.

එහෙනම් **පයින් යන්න** පුළුවන් නේද තාත්තේ ?

ඔව්, ඒ තරම් දුර නෑ. පයින් යන්න පුළුවන්.

හොඳයි තාත්තේ, මම හෙට යන්නම්.

හැබැයි පරිස්සමින් යන්න ඕනෑ.

## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| මහත්තයා | - ஐயா |
| හම්බ වෙන්න ඕනෑ | - சந்திக்க வேண்டும் |
| යන්නේ කොහොම ද? | - போவது எப்படி? |
| කැමැති නම් | - விரும்பினால் |
| ඉස්සරහ ම | - முன்னால் |
| පාර දිගේ | - பாதையில் நேரே |
| වමට | - இடது |
| පහු කරලා | - கடந்து |
| ඒ ළඟ ම | - அதன் அருகில் |
| මෙතන ඉඳලා | - இங்கிருந்து |
| ඉඳලා | - இருந்து |
| කිලෝමීටර එකක් | - ஒரு கிலோமீற்றர் |
| පයින් යන්න | - நடந்து செல்லுங்கள் |
| හැබැයි | - ஆனால் |
| තියෙනවා | - இருக்கிறது |
| භාෂා තරග | - மொழிப் போட்டி |
| ග්‍රාම නිලධාරි | - கிராம உத்தியோகத்தர் |



## ක්‍රියාකාරකම 01

පින්තූරය බලා කියවමු. ලියමු.
படத்தைப் பார்த்து வாசிப்போம், எழுதுவோம்.



තියෙනවා.



තියෙනවා.



තියෙනවා.



තියෙනවා.



තියෙනවා.

## ක්‍රියාකාරකම 02

පිළිතුරු තෝරමු. කියවමු.
விடையைத் தெரிவு செய்வோம், வாசிப்போம்.

1. නිවෙසට පහත් වී ඇති ගස කුමක් ද?

   **(පුවක් ගස, කොස් ගස, දෙල් ගස)**

2. තාත්තා, අමල්ට යන්න කිව්වේ කොහේ ද?

   **(කඩේට, කොළඹට, ග්‍රාම නිලධාරි කාර්යාලයට)**

3. සයිමන් මාමාගේ කඩේ ඉස්සරහ තියෙන්නේ කුමක් ද?

   **(තාර පාර, වැලි පාර, කොන්ක්‍රීට් පාර)**

4. තාත්තා තුන්මං හන්දියෙන් හැරෙන්න කිව්වේ මොන පැත්තට ද?

   **(වමට, දකුණට, ඉස්සරහට)**

5. නිවෙසේ සිට ග්‍රාම නිලධාරි කාර්යාලයට ඇති දුර කොපමණ ද?

   **(කිලෝමීටර් දෙකයි, කිලෝමීටර් තුනයි, කිලෝමීටර් එකයි)**

## ක්‍රියාකාරකම 03

අමල්ගේ නිවෙසට යෑමට පාර කියන්න. හිස්තැන් පුරවන්න.
அமலின் வீட்டுக்குப் போகும் பாதையைக் கூறுங்கள்.
இடைவெளி நிரப்புங்கள்.




කෙළින් ම ................................. යන්න. තැපැල් කන්තෝරුව ළඟින් .................. හැරෙන්න. ඉදිරියට යන්න. හතරමං හන්දියෙන් ........................... හැරෙන්න. මීටර 50ක් යන්න. එතැන පාසල තියෙනවා. පාසල ළඟින් ..................... හැරෙන්න. මීටර් 100ක් ඉස්සරහට යන්න. එතැන තුන්මං .................... තියෙනවා. එතැනින් ......................... හැරෙන්න. ඉස්සරහට යන්න. එතැන ................................ තියෙනවා.

**(දකුණට, ඉස්සරහට, හන්දියක්, වමට, අමල්ගේ ගෙදර)**

## ක්‍රියාකාරකම 04

**ගළපමු. කියවමු. ලියමු.**

ஒழுங்குபடுத்துவோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. කාර්යාලයට/ඕනෑ/ග්‍රාම නිලධාරි/යන්න ..............................
2. දෙකක්/දුරයි/කිලෝමීටර/විතර ......................................
3. දකුණට/බෝ ගහ/හැරෙන්න/ළඟින් ................................
4. තියෙනවා/අයිනේ/කඩයක්/පාර ......................................
5. පයින්/යන්න/පුළුවන්/මට ..............................................

## ක්‍රියාකාරකම 05

**ඔබේ ගෙදර සිට පාසලට එන පාර වචන උදවු කර ගනිමින් යාළුවාට කියන්න.**

கீழ்வரும் சொற்களின் உதவியுடன் உங்கள் வீட்டில் இருந்து பாடசாலைக்குச் செல்லும் பாதையை உமது நண்பருக்கு கூறுங்கள்.

**බහින්න, හැරෙන්න,**
**ඉස්සරහට, වමට, දකුණට, යන්න,**
**කිලෝමීටර, තුන්මං, හතරමං, අයිනේ,**
**කඩයක්, හන්දිය**

# 03 කාල සටහන පුරවමු



දූලා පුතාලා

මේ සටහන දිහා හොඳට බලන්න.

මේ මොකක් ද?

කාල සටහනක් ටීචර් ....

අන්න හරි. අද අපි කාල සටහන

සිංහලෙන් සම්පූර්ණ කරන්නයි යන්නේ.

ඔයාලා විෂයයන් කීයක් ඉගෙන ගන්නවා ද?

දහයයි ටීචර්.

| කාලච්ඡේදය | සඳුදා | අඟහරුවාදා | බදාදා | බ්‍රහස්පතින්දා | සිකුරාදා |
| --- | --- | --- | --- | --- | --- |
| 01 | | | | | |
| 02 | | | | | |
| 03 | | | | | |
| 04 | | | | | |
| වි වේ ක කා ල ය | | | | | |
| 05 | | | | | |
| 06 | | | | | |
| 07 | | | | | |
| 08 | | | | | |

හොඳයි, ශංකර් කියන්න ....

දවසකට කාලච්ඡේද කීයක් තියෙනවා ද?

අටයි ටීචර්.

බොහොම හොඳයි...

රජීව් කියන්න සතියේ පාසල් යන දවස් පිළිවෙළින්

**සඳුදා, අඟහරුවාදා, බදාදා, බ්‍රහස්පතින්දා, සිකුරාදා**



බොහොම හොඳයි, හරියට ම හරි.

ආ ... එහෙනම් දැන් ශිවානි කියන්න

සතියේ නිවාඩු දවස් දෙක.

**සෙනසුරාදා, ඉරිදා.**

බොහොම හොඳයි.

සාරධා **විවේක කාලය** තියෙන්නේ කීයට ද?

උදේ 10.30ට ටීචර්

හොඳයි සාරධා.

රමේෂ් කියන්න, ඔයාලා ඉගෙන ගන්නා

ප්‍රධාන විෂයයන් මොනවා ද කියලා?

**දෙමළ, ඉංග්‍රීසි, ගණිතය, විද්‍යාව, ආගම**

ඇයි ටීචර්, **ඉතිහාසය?**

බොහොම හොඳයි.

වෙන මොනවා ද ඉගෙන ගන්නා විෂයයන්?

**සෞඛ්‍යය හා ශාරීරික අධ්‍යාපනය, දෙවන බස සිංහල,**

**භූගෝල විද්‍යාව, ප්‍රායෝගික හා තාක්ෂණික කුසලතා,**

**චිත්‍ර, ජීවන නිපුණතා හා පුරවැසි අධ්‍යාපනය**

හොඳයි.

දිල්ශාන් කියන්න **බ්‍රහස්පතින්දා** හය වැනි කාලච්ඡේදයේ තියෙන්නේ මොනවා ද?

**දෙමළ** තියෙන්නෙ ටීචර්.

දිල්ශාන්ට හැමෝ ම අත්පොඩියක් ගහන්න.

තව විෂයයන් දෙකක් ඉතුරු වෙලා තියෙනවා නේද?

ටීචර්, **නැටුම්, සංගීතය.**

බොහොම හොඳයි.

හැමෝම හොඳට උත්තර දුන්නා.

මට හරි ම සතුටු යි.

දැන් අපි හැම දෙනා ම එකතු වෙලා

මේ **කාල සටහන** පුරවමු.



## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| කාල සටහන | - நேர அட்டவணை |
| සඳුදා | - திங்கள் |
| අඟහරුවාදා | - செவ்வாய் |
| බදාදා | - புதன் |
| බ්‍රහස්පතින්දා | - வியாழன் |
| සිකුරාදා | - வெள்ளி |
| සෙනසුරාදා | - சனிக்கிழமை |
| ඉරිදා | - ஞாயிறு |
| විවේක කාලය | - இடைவேளை |
| කාලච්ඡේදය | - நேரசூசி |
| වේලාව | - நேரம் |
| දෙමළ | - தமிழ் |
| ඉංග්‍රීසි | - ஆங்கிலம் |
| ගණිතය | - கணிதம் |
| විද්‍යාව | - விஞ்ஞானம் |

| | |
|---|---|
| ඉතිහාසය | - வரலாறு |
| සෞඛ්‍යය හා ශාරීරික අධ්‍යාපනය | - சுகாதாரமும் உடற்கல்வியும் |
| දෙවන බස සිංහල | - இரண்டாம் மொழி சிங்களம் |
| ආගම | - சமயம் |
| භූගෝලය | - புவியியல் |
| ප්‍රායෝගික හා තාක්ෂණික කුසලතා | - செயன்முறை தொழினுட்பம் |
| චිත්‍ර | - சித்திரம் |
| නැටුම් | - நடனம் |
| සංගීතය | - சங்கீதம் |
| ජීවන නිපුණතා හා පුරවැසි අධ්‍යාපනය | - வாழ்கைத் தேர்ச்சியும் குடியுரிமைக் கல்வியும் |

## ක්‍රියාකාරකම 

**පිළිවෙළින් ගළපමු. කියමු. ලියමු.**
ஒழுங்குபடுத்துவோம், கூறுவோம், எழுதுவோம்.

| | |
|---|---|
| බදාදා | 1. ........................................ |
| සිකුරාදා | 2. ........................................ |
| ඉරිදා | 3. ........................................ |
| සඳුදා | 4. ........................................ |
| බ්‍රහස්පතින්දා | 5. ........................................ |
| සෙනසුරාදා | 6. ........................................ |
| අඟහරුවාදා | 7. ........................................ |

## ක්‍රියාකාරකම 02

**පිළිතුරු කියමු. ලියමු.**
விடை கூறுவோம், எழுதுவோம்.

1. ගුරුතුමිය පෙන්නුවේ කුමක් ද? ....................................
2. දවසකට කාලච්ඡේද කීයක් තියෙනවා ද? ....................
3. විවේක කාලය දෙන්නේ කීයට ද? ................................
4. නිවාඩු දවස් දෙක මොනවා ද? ....................................
5. ඔබ කැමැති ම විෂය කුමක් ද? ......................................

## ක්‍රියාකාරකම 03

සටහන බලා හිස්තැන් පුරවන්න.
குறிப்பைப் பார்த்து இடைவெளி நிரப்புவோம்.




1. අමාලි කැමැති විෂයන් මොනවා ද? ...............................
2. දේවිකා කැමැති විෂයන් මොනවා ද? ............................
3. ගණිතය හා විද්‍යාවට කැමැති කවුද? ............................
4. දෙදෙනා ම කැමැති විෂයන් මොනවා ද? ....................
5. අමාලි කැමැති, එහෙත් දේවිකා අකැමැති විෂයන් මොනවා ද? ..............................................................



## ක්‍රියාකාරකම 04

පන්තියේ ඇති කාලසටහන බලා පිළිතුරු කියමු. ලියමු.
வகுப்பறையில் உள்ள நேர அட்டவணையைப் பார்த்து விடை கூறுவோம், எழுதுவோம்.

1. සඳුදා පළමුවැනි කාලච්ඡේදයේ ..................... තියෙනවා.
2. අඟහරුවාදා දෙවැනි කාලච්ඡේදයේ ............. තියෙනවා.
3. බදාදා හතරවැනි කාලච්ඡේදයේ .................. තියෙනවා.
4. බ්‍රහස්පතින්දා තුන්වැනි කාලච්ඡේදයේ .......... තියෙනවා.
5. සිකුරාදා අටවැනි කාලච්ඡේදයේ .................. තියෙනවා.

## ක්‍රියාකාරකම 05

සතියේ පාසල් එන දවස් ලියන්න.
கிழமையில் பாடசாலை செல்லும் நாட்களை எழுதுங்கள்.

______________________________

______________________________

______________________________

______________________________

______________________________

# 04 අවුරුදු උත්සවය



අන්න අන්න, රබන් සද්දේ...
අපි එතනට දුවමු.

- උඩ පල ගත්තත් වට්ටක්කා
  බිම පල ගත්තත් වට්ටක්කා
  උඩ පල ගත්තත් - බිම පල ගත්තත්
  පුංචි පුංචි ගෙඩි වට්ටක්කා

- උඩින් උඩින් වර පෙත්තප්පු
  බිමින් බිමින් වර පෙත්තප්පු
  උඩින් උඩින් වර - බිමින් බිමින් වර
  පිට්ටු කන්න වර පෙත්තප්පු

අර ආච්චි නට නටා රබන් ගහනවා
හරි ම ලස්සනයි.
එයා කවුද?
ඒ සිත්තිලාගේ ආච්චි.

සුරේෂ්, අර බලන්න
දිග පෝලිමක්.
ආ... එතන අලියාට ඇහැ තියනවා
අපිත් යමු, අලියාට ඇහැ තියන්න.

අන්න, තවත් **තරගයක්** ගැන කියනවා.

''මීළඟට කොට්ටා පොර **තරගය**

පටන් ගන්නවා.

චක්ගුඩු පැනීමේ **තරගය** හා

කඹ ඇදීමේ තරගයත්

ඉන් පසු පැවැත්වෙනවා.

ඒ සඳහා සහභාගි වන අය,

කරුණාකර පිට්ටනියේ දකුණු පැත්තට පැමිණෙන්න.

**කණා මුට්ටිය** බිඳීමේ තරගයට සහභාගි වන අය,

ඊ ළඟට ඒ සඳහා සූදානම් වෙන්න.''

"සුරේෂ්, අර නංගිලා රවුමට ඉඳගෙන

පොල්කටුවකට මොනවා ද දමන්නේ?"

"ආ... ඒකට කියන්නේ පංච දමනවා කියලා.

ඒක පැරණි **ජන ක්‍රීඩාවක්.**

දීපාල්, අන්න කවුද නැන්දා කෙනෙක්

පොල් අත්තක් අරගෙන දුවනවා."

"පොල් අතු වියන තරගයෙන් එයා පළමුවැනියා.



හැමෝම අත්පොඩි ගහනවා.

අපිත් අත්පොඩියක් ගහමු."

"**ලිස්සන ගහේ** නගින මාමා කොඩිය ළඟට ම නැඟලා.

කොඩිය ගන්න එයාගේ අත දිග **මදි ඇති.**"

"එයාගේ ඇඟේ මොනවා ද අර ගෑවිලා තියෙන්නේ?"

"ඒවා දිලිසෙනවා නේද?"

"ඒ ලිස්සන ගහේ ගාලා තියෙන ග්‍රීස් නේ...

ඒවා ගෑවුණා ම ලිස්සනවා."

"අන්න, අන්න ඒ මාමා

ලිස්සලා පහළට එනවා."



"මීළඟට පටන් ගන්නේ **ජන ගී** තරගය යි.

ඒ සඳහා සහභාගි වන අයගෙන්

**පළමුවැනි, දෙවැනි** හා **තුන්වැනි**

ස්ථානවලට වටිනා **තෑගි** දෙනවා."

"සුරේෂ්, මමත් **ජන ගීයක්** දන්නවා,

ඒක ගායනා කරන්න ද?"

"හොඳයි දීපාල්,

එහෙනම් ලස්සනට ගායනා

කරන්න."

**වරම් වරම් ඉර හඳ දෙවි අතින් වරම්**

**වරම් ගතිමි මිහිකත් දෙවි අතින් වරම්**

**වරම් ගතිමි සක්වළ දෙවි අතින් වරම්**

**වරම් ගොයම් කැපුමට දෙවිඳුන්ගෙ වරම්**



## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| එයා කවුද | - அவர் யார் |
| තරග | - போட்டி |
| කණා මුට්ටිය | - முட்டி உடைத்தல் |
| ජන ක්‍රීඩාවක් | - கிராமிய விளையாட்டு |
| කවුද | - யார் |
| ලිස්සන ගහ | - வழுக்கு மரம் |
| මදි | - போதாது |
| ඇති | - போதும் |
| පළමුවැනි | - முதலாம் |
| දෙවැනි | - இரண்டாம் |
| තුන්වැනි | - மூன்றாம் |
| තෑගි | - பரிசு |
| ජන නැටුම් | - கிராமிய நடனம் |
| ජන ගී | - கிராமியப் பாடல் |

## ක්‍රියාකාරකම 01

යා කරමු. කියවමු.
இணைப்போம், வாசிப்போம்.















කොට්ටා පොරය

පංච දැමීම

කඹ ඇදීම

රබන් ගැසීම

ලිස්සන ගහේ නැගීම

කණා මුට්ටිය බිඳීම

පොල් අතු විවීම



## ක්‍රියාකාරකම 02

ගළපමු. ලියමු. කියවමු.
ஒழுங்குபடுத்துவோம், எழுதுவோம், வாசிப்போம்.

1. පද/ලස්සනයි/රබන්/හරි ම ..........................................................
2. දකුණු/පැමිණෙන්න/පිට්ටනියේ/පැත්තට ..............................
3. කියන්නේ/දමනවා/ඒකට/කියලා/පංච ..................................
4. තවත්/අන්න/කියනවා/තරගයක් ගැන..................................
5. ජන/දන්නවා/මමත්/ගීයක් ..........................................................

## ක්‍රියාකාරකම 03





පිළිතුරු කියමු. ලියමු.
விடை கூறுவோம், எழுதுவோம்.

1. උත්සවයේ නම කුමක් ද? ..........................................................
2. දිග පෝලිමක් තිබුණේ කුමකට ද? ..........................................
3. නට නටා රබන් ගැසුවේ කවුරුන්ද? ........................................
4. නංගිලා රවුමට වාඩි වී කළ ක්‍රීඩාව කුමක් ද? ......................
5. ලිස්සන ගහේ ගාලා තිබුණේ මොනවා ද? ..........................

## ක්‍රියාකාරකම 04

හිස්තැන් පුරවමු. කියවමු.
இடைவெளி நிரப்புவோம், வாசிப்போம்.

උදාහරණය:- **අවුරුදු උත්සවයේ ජන ක්‍රීඩා පැවැත්වෙනවා.**
**අවුරුදු උත්සවයේ ජන ක්‍රීඩා පැවැත්වුණා.**

1. අපි අවුරුදු උත්සවය බලනවා.

   අපි අවුරුදු උත්සවය ....................................

2. පළමුවැනියාට තෑගි දෙනවා.

   පළමුවැනියාට තෑගි ........................................

3. මාමා ලිස්සන ගහේ නගිනවා.

   මාමා ලිස්සන ගහේ ..........................................

4. ජන ගී තරගය පටන් ගන්නවා.

   ජන ගී තරගය ....................................................

5. නංගිලා පංච දමනවා.

   නංගිලා පංච ........................................................

## ක්‍රියාකාරකම 05

අවුරුදු ජන ක්‍රීඩාවල නම් ලියන්න.
புத்தாண்டு விளையாட்டுகளின் பெயர்களை எழுதுங்கள்.

1. ...............................................................................

2. ...............................................................................

3. ...............................................................................

4. ...............................................................................

5. ...............................................................................

# 05 සමගිය බලය වේ

වේයා පුංචි සතෙක්.

ඌ හරි ම කඩිසර යි.

පුංචි වුණාට

ඌ කරන්නේ ලොකු වැඩ.

වේ යාළුවෝ එකතු වෙලා,

මැටි ගුළි ගෙනැල්ලා,

ගෙයක් හැදුවා.

වේයෝ හැමෝම සමගියෙන් එකමුතු ව

මේ ගෙදර ජීවත් වුණා.

මේ ගෙදරට කියන්නේ

තුඹස කියලා.



දවසක් මේ තුඹසට ලොකු නයෙක් රිංගුවා.

පුංචි වේයන්ට හරි ම දුක යි.

වේ යාළුවෝ එළියට ඇවිල්ලා

අඬ අඬා හිටියා.



අපි වෙන ගෙයක් හදමු.

පුංචි වේයෙක් කිවුවා.

ඒත් ඒක ලේසි නෑ,

හුඟක් කල් යයි,

තව කෙනෙක් කිව්වා.

ඔව් ඔව්, එතකොට

වැහි කාලෙත් ඒවි,

ලොකු වේයෙක් කිව්වා.

ඒ වෙලාවේ **කඩියෝ** රැළක් මෙතැනින් **යන්න ගියා.**

එයාලාට **ඇහුණා** වේ යාළුවෝ අඬනවා.

ඇයි යාළුවනේ, අඬන්නේ? **කඩියෙක්** ඇහුවා.

වේයෙක් විස්තරය කිව්වා.

ඒක අහගෙන හිටපු කඩියා මෙහෙම කිව්වා.

අපි හැමෝම තුඹසට **රිංගලා**

නයාගේ ඇඟේ එල්ලෙමු.

හැබැයි, කවුරුත්

එකා වගේ **එකමුතු** වෙලා

ඉන්න ඕනැ.

කඩියොයි, වේයොයි

ඔක්කෝම ඒකට

කැමැති වුණා.



ඊට පස්සේ වේයොයි, කඩියොයි එකතු වෙලා තුඹසට රිංගුවා.

**රිංගලා,** නයාගේ ඇඟේ **එල්ලුණා.**

නයාට කර ගන්න දෙයක් නැති වුණා.



නයාට බේරෙන්න ම

බැරි වුණා.

**නයා** බොහොම අමාරුවෙන්

ඉක්මනින් ම තුඹසෙන් **එළියට** ආවා.

මීට පස්සේ කවදාවත්

අනුන්ගේ දේවල්

අයිති කර ගන්නේ නෑ කියලා,

නයා වේගයෙන් යන්න ගියා.

වේයෝ, කඩියන්ට ස්තුති කළා.

සමගියේ බලය පෙන්වමින්

සියල්ලෝ ම සතුටු වුණා.



## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| වේයා | - கரையான் |
| පුංචි | - சின்ன / சிறிய |
| සතෙක් | - பிராணி |
| කඩිසරයි | - சுறுசுறுப்பானது |
| ලොකු | - பெரிய |
| වේයෝ | - கரையான்கள் |
| ජීවත් වුණා | - வாழ்ந்தன |
| තුඹස | - புற்று |
| කඩියා | - கட்டெறும்பு |
| රිංගුවා | - நுழைந்தது |
| රිංගලා | - நுழைந்து |
| කඩියෝ | - கட்டெறும்புகள் |
| යන්න ගියා | - சென்றது |
| ඇහුණා | - கேட்டது |
| එකමුතු වෙලා | - ஒன்று சேர்ந்து |
| එල්ලුණා | - தொங்கின |
| නයා | - பாம்பு |
| එළියට ආවා | - வெளியே வந்தது |

## ක්‍රියාකාරකම 01

**පින්තූර ගළපමු. කියවමු. ලියමු.**

படங்களை ஒழுங்குபடுத்துவோம், எழுதுவோம், வாசிப்போம்.

1. පුංචි වේයෝ  ගෙනාවා.

2. ලස්සන  හැදුවා.

3. තුඹසට රිංගුවා.

4. පුංචි අඬ අඬා හිටියා.

5. වේයන්ට උදවු කළා.



## ක්‍රියාකාරකම 02

**යා කරමු. කියවමු.**

இணைப்போம், வாசிப்போம்.

| අ | ආ |
|---|---|
| 1. වේයා  | සත්තු |
| 2. කඩියා  | ගෙවල් |
| 3. සතා  | වේයෝ |
| 4. නයා  | තුඹස් |
| 5. ගෙදර | කඩි |
| 6. තුඹස | නයි |

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පිළිතුරු කියමු. ලියමු.**

விடை கூறுவோம், எழுதுவோம்

1. වේයා ජීවත් වන්නේ කොහේ ද? ..................................
2. තුඹස සෑදීමට ගන්නේ මොනවා ද? ...............................
3. තුඹසට රිංගා ගත්තේ කවුරුන්ද? .....................................
4. එළියේ අඬ අඬා හිටියේ කවුරුන්ද? ................................
5. මෙම පාඩමෙන් දෙන පණිවුඩය කුමක් ද? ..........................

## ක්‍රියාකාරකම 04

**පිළිවෙළට ගළපමු. කියවමු. ලියමු.**
ஒழுங்குபடுத்துவோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. ඒකට කියන්නේ තුඹස කියලා.
2. වේයෝ ගෙයක් හදන්න පටන් ගත්තා.
3. තුඹසට ලොකු නයෙක් රිංගුවා.
4. ටික දවසකින් ලොකු ගෙයක් හැදුවා.
5. වේයොයි, කඩියොයි නයාගේ ඇඟේ එල්ලුණා.
6. කඩි රැළ වේයන්ට උදව්වට ආවා.

1. ..........................................................
2. ..........................................................
3. ..........................................................
4. ..........................................................
5. ..........................................................
6. ..........................................................

## ක්‍රියාකාරකම 05

**වචන තෝරමු. හිස්තැන් පුරවමු.**
பொருத்தமான சொற்களைத் தெரிவு செய்வோம், இடைவெளிகளை நிரப்புவோம்.

1. හැදුවා ............................
2. ජීවත් වුණා .........................
3. රිංගුවා ......................
4. හිටියා .......................
5. කිව්වා .......................
6. එල්ලුණා .................
7. බැලුවා .....................

බලනවා
රිංගනවා
එල්ලෙනවා
හදනවා
ජීවත් වෙනවා
ඉන්නවා
කියනවා

## ක්‍රියාකාරකම 06

රූප බලා කතාව කියන්න. ලියන්න.

படத்தைப் பார்த்து கதை கூறுங்கள், எழுதுங்கள்.



# 06 මගේ ගම



මගේ ගම දඹුලුඔය.

දඹුලු නගරයට කිලෝමීටර් තුනක් විතර ඇති.

එක් පැත්තකින් ලොකු කන්දක් තියෙනවා.

තවත් පැත්තකින් ඔයක් ගලාගෙන යනවා,

අනෙක් පැති ගම්වලට මායිම් වෙලා.

ගමට ඇතුළු වන තැන පාර අයිනේ

එක වහලක් යට පුංචි කුටි තුනක් **තියෙනවා.**

එයින් එක් කුටියක බුදුන් වහන්සේගේ **පිළිමයක් තියෙනවා.**

අනෙක් කුටි දෙකේ ජේසුතුමාගේ සහ

**ගණ** දෙවියන්ගේ පිළිම **තියෙනවා.**

හැම දෙනා ම එතැනින් යන්නේ බොහොම ගෞරවයෙන්.

**පන්සල** තියෙන්නේ කන්ද උඩ.

පන්සලේ සණ්ටා **නාදය** ගමට ම ඇහෙනවා.





ගමේ **පවුල්** හැත්තෑවක් විතර **ජීවත් වෙනවා.**

වැඩි පිරිසක් වී **ගොවිතැන් කරන** අය.

ටික දෙනෙක් වෙනත් රැකියා කරනවා.

ගමේ ඉන්න අය හරි ම **එකමුතු යි.**

පොඩි ගෙවල්, ලොකු ගෙවල්

ගමේ හැම තැන ම දකින්න පුළුවන්.

රෑට මේ ගෙවල්වල විදුලි බුබුළු දැල්වෙනවා.

එතකොට හරි ම අපූරුයි! හරි ම **ලස්සන යි.**

**හැම ගෙදරක ම පොඩි පොඩි ගෙවතු තියෙනවා,**

එළවළු පාත්තිත් තියෙනවා.

රට කජුත් වවනවා.

ඒ වගේ ම කොස්, පොල් හා දෙල් ගසුත් තියෙනවා.

සරුසාර වෙල්යාය ඈතට නිල් පාටට පේනවා.

ගම අයිනෙන් ගලා බසින ඔයෙන්,

අඩුවක් නැති ව වතුර ලැබෙනවා.

ඒ නිසා ම ගම සරුසාරයි. හරි ම **ලස්සන යි.**

අපේ ගමට මං **ගොඩාක්** ආදරෙයි.

## වචන මාලාව

ගම - ஊர்

එක් පැත්තකින් - ஒரு பக்கத்தில்

ලොකු කන්දක් - பெரிய மலை

තියෙනවා - இருக்கிறது

පිළිමයක් - சிலை

ගණදෙවියන්ගේ - விநாயகரின்

පන්සල - விகாரை

නාදය - ஒலி

පවුල් - குடும்பங்கள்

ජීවත් වෙනවා - வாழ்ந்தன

ගොවිතැන් කරන අය - விவசாயம் செய்பவர்கள்

එකමුතු යි - ஒற்றுமை

ලස්සන යි - அழகானது

පොඩි ගෙවතු - சிறிய வீட்டுத் தோட்டம்

හැම ගෙදරක ම - சகல வீட்டிலும்

පොඩි - சிறிய

ගොඩාක් - அதிகம்



## ක්‍රියාකාරකම 01

**පිළිතුර තෝරමු. කියවමු. ලියමු.**
விடையைத் தெரிவு செய்வோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. ගෙවල් හදා ගෙන .............................. (ඉන්නවා/වෙනවා)
2. වතුර අඩුවක් නැතුව ........................ (ලැබෙනවා/කරනවා)
3. වැඩි දෙනෙක් ගොවිතැන් .................... (කරනවා/යනවා)
4. විදුලි බුබුළු ...................................... (ඉන්නවා/දැල්වෙනවා)
5. ටික දෙනෙක් වෙනත් රැකියා ................................... (කරනවා/යනවා)

## ක්‍රියාකාරකම 02

**පිළිතුර තෝරමු. කියවමු. ලියමු.**
விடையைத் தெரிவுசெய்வோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.
(පාර /නාදය /පුංචි /ලොකු / රෑට/ ගෙවල්)

උදාහරණය:- **ගම - ග්‍රාමය**

(අ) විශාල .....................  (ආ) රාත්‍රියට .................
(ඇ) නිවාස ...................  (ඈ) කුඩා .....................
(ඉ) මාර්ගය ................  (ඊ) හඬ .......................

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පිළිතුරු කියමු. ලියමු.**
விடை கூறுவோம், எழுதுவோம்.

1. ගමේ නම මොකක් ද? ..............................................................
2. ගම පිහිටා තිබෙන්නේ දඹුලු නගරයට කිලෝමීටර කීයක් දුරින් ද? ..............................................
3. ගමේ පවුල් කීයක් පමණ ජීවත් වෙනවා ද? .......................
4. ගෙවතුවල තිබෙන ගස් වර්ග මොනවා ද? ........................
5. පන්සල පිහිටා තිබෙන්නේ කොහේ ද? ..............................

## ක්‍රියාකාරකම 04

**වචන ගළපා වාක්‍ය කියවමු. ලියමු.**
சொற்களை இணைத்து வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

| | කන්දක් | |
|---|---|---|
| ගමේ | ..................................... ..................................... ..................................... ..................................... ..................................... ..................................... | තියෙනවා |

(පන්සලක්/ පල්ලියක්/ ගෙවල්/ ගෙවතු/ ඔයක්/ පොල්ගස්/ වෙල්යායක්)

## ක්‍රියාකාරකම 05

**ඔබේ ගමේ තියෙන දේවල් 5ක් ලියන්න.**
உங்கள் ஊரில் உள்ளவை ஐந்து எழுதுக.

1. ..............................................................................................
2. ..............................................................................................
3. ..............................................................................................
4. ..............................................................................................
5. ..............................................................................................

## ක්‍රියාකාරකම 06

**කවියෙන් කියවෙන ගමේ ඇති දේ කියමු. ලියමු.**
பின்வரும் கவிதையை வாசிப்போம். ஊரில் உள்ளவற்றை சொல்வோம். எழுதுவோம்.

ගොඩ මඩ දෙක ම සරුසාර ය පල බර ය
කටුරොද ගම්මාන තරමක් පිටිසර ය
ඒ ගම මැදින් ගලනා ගඟ මනහර ය
කඩමණ්ඩිය පිහිටියේ ගම කෙළවර ය

1. ..................................................................
2. ..................................................................
3. ..................................................................
4. ..................................................................
5. ..................................................................

# 07 පන්සල් යමු

ඉක්මනට ලෑස්ති වෙන්න පුතා...

දුව, සුදු ඇඳුමක් අඳින්න.

අම්මේ, අන්න ශිවානි සුරාජ් එක්ක එනවා

අපිත් එක්ක පන්සල් යන්න.



දුව, මල් වට්ටියයි,

හඳුන්කූරු පෙට්ටියයි

ගන්න.

පුතා, තෙල් බෝතලයයි,

පහන් තිරයි අරගෙන එන්න.

අපි දැන් පන්සල් යමු.



පුතා සුරාජ්, ඔය සෙරෙප්පු, තොප්පි ගලවන්න.

බලන්න ඔය බෝඩ් එක,

**" පාවහන් හා හිස් වැසුම් ගලවා ඇතුළු වන්න"** කියලා

ඒකේ තියෙනවා නේද?

මේවා කොහේ ද තියන්නේ?

සෙරෙප්පු අර අතන **තියන්න** පුතා.

**තොප්පිය** සාක්කුවේ දාගන්න.

ශිවානි, දැන් යමු

මල්වලට පැන් ඉසින්න.

මාලිකා, පැන් තියෙන්නේ

කොහේ ද?

අර තියෙන්නේ



"**මුහුණ කට සේදීමෙන් වළකින්න**" කියලා.

වතුර කරාමය තියෙන්නේ එතන.

අපි වතුර අරන් මල්වලට ඉහිමු.

හා හා, **නිශ්ශබ්ද වෙන්න.**




දුව, ඔය නෙලුම් මල්වල නටුයි, හිස් හඳුන්කූරු පෙට්ටියයි

අර කසළ භාජනයට දාලා එන්න.

අර තියෙන්නේ අතන බෝඩ් එකක්

"**අපද්‍රව්‍ය කසළ බඳුන්වලට දමන්න**" කියලා.



හැමතැන ම "**විනීත ව හැසිරෙන්න**" කියලා

ලියලා තියෙනවා නේද කසුන්?

අර තවත් බෝඩ් ගොඩක් තියෙන්නේ...

එන්න, ඒවා කියවලා එමු.

"**ජංගම දුරකථන ක්‍රියා විරහිත කරන්න.**"

අර කරාමය ළඟ තියෙන එක,

"**ජලය බීමට පමණයි.**"

අර අතන, "**ඡායාරූප ගැනීමෙන් වළකින්න.**"

අර ඈත බැම්මෙත් එකක් තියෙනවා.

"**බැම්ම මත වාඩිවීමෙන් වළකින්න.**"

අන්න අම්මා කතා කරනවා.

මේ පහන් තිර තියලා පහන්වලට තෙල් දාන්න.

අර පහන් වැට හරි ම ලස්සන යි.

එන්න, මෙතැන ඉඳගෙන වඳින්න පුළුවන්.

දැන් හැමෝම වැඳ ගන්න.

සාදු! සාදු! සාදු!

## වචන මාලාව

ලෑස්ති වෙන්න - தயாராகுங்கள்

සුදු ඇඳුමක් අඳින්න - வெள்ளை ஆடை அணியுங்கள்

සෙරෙප්පු - செருப்பு

තියන්න - வையுங்கள்

තොප්පිය - தொப்பி

ගලවන්න - கழட்டுங்கள்

මල්වලට - பூக்களுக்கு

නිශ්ශබ්ද වෙන්න - அமைதியைப் பேணுங்கள்

බීමට පමණ යි - குடிப்பதற்கு மட்டும்

ඡායාරූප ගැනීමෙන් වළකින්න - புகைப்படம் எடுப்பதை தவிர்த்துக்கொள்ளுங்கள்



## ක්‍රියාකාරකම 01

**පිළිතුර තෝරමු. යටින් ඉරක් අඳිමු.**
விடையைத் தெரிவு செய்வோம்.கீழ்க் கோடிடுவோம்

1. පන්සල් ගිය පිරිස .......... (තුන් දෙනෙකි/පස් දෙනෙකි.)
2. පහන්වලට දමන්නේ .................... (පැන් /තෙල් ) ය.
3. මල්වලට ඉසින්න පැන් ගත්තේ................................... (කරාමයෙන්/ළිඳෙන්) ය.
4. සාක්කුවේ දාගන්න කීවේ ............................................ (සෙරෙප්පු/තොප්පි) ය.
5. අම්මා දුවට අඳින්න කිව්වේ ............(සුදු පාට/රතු පාට) ඇඳුමකි.

## ක්‍රියාකාරකම 02

**ගළපමු. කියවමු. ලියමු.**
இணைப்போம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

**උදාහරණය:-** අපි කොඩි වැල් එල්ලමු.

| | | |
|---|---|---|
| අපි | සෙරෙප්පු<br>මල්<br>පහන්<br>හඳුන්කූරු<br>කොඩිවැල්<br>ස්වාමීන් වහන්සේට | පත්තු කරමු<br>දල්වමු<br>පූජා කරමු<br>වඳිමු<br>එල්ලමු<br>ගලවමු |

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පිළිතුරු කියමු. ලියමු.**

விடை சொல்வோம், எழுதுவோம்.

1. පන්සලට අඳින ඇඳුම්වල පාට කුමක් ද? ......................
2. දුවට ගන්න කීවේ මොනවා ද? ......................................
3. පුතාට ගන්න කීවේ මොනවා ද? ....................................
4. පන්සලේ දොරටුව ළඟ දී ගලවා ඉවත් කළේ මොනවා ද? ..................................................
5. මල්වලට ඉසින්නේ මොනවා ද? ...................................

## ක්‍රියාකාරකම 04

**පාඩමේ ඇති උපදෙස් පුවරු කියවා හිස්තැන් පුරවමු.**

**பாடத்தில் தரப்பட்டிருக்கும் அறிவுறுத்தல்களை வாசித்து இடைவெளி நிரப்புக.**

1. පාවහන් හා හිස්වැසුම් ගලවා ..............................
2. මුහුණකට සේදීමෙන් .....................................
3. නිශ්ශබ්ද .......................................
4. අපද්‍රව්‍ය කසළ බඳුන්වලට ....................................
5. විනීත ව ..............................................



## ක්‍රියාකාරකම 05

**ප්‍රහේලිකාව**






**උපකාරක පද**

**හරහට**

1. පන්සලේ දී කිරීම සුදුසු නො වේ.
4. පන්සලේ දී මේවා පත්තු කරයි.
5. පන්සල් ගොස් පූජා කරන දෙයකි.

**පහළට**

1. පන්සලේ දී මේ ලෙස හැසිරිය යුතු ය.
2. පහන් දල්වන විට මේවා දමන්න.
3. පන්සලට පැලඳ ගෙන ඇතුළු වන්න එපා.

## ක්‍රියාකාරකම 06

**පාසලේ දී ඔබ දකින උපදෙස් 5ක් ලියන්න.**

***பாடசாலையில் அறிவித்தல் பலகையில் நீங்கள் காணக்கூடிய அறிவுறுத்தல்கள் 5 எழுதுங்கள்.***

1. ..........................................................................

2. ..........................................................................

3. ..........................................................................

4. ..........................................................................

5. ..........................................................................

# 08 වෙස් මුහුණක් හදමු

ටීචර්, ටීචර්, අපි වෙස් මුහුණ හදන්න

බඩු ගෙනාවා.

ආ... බොහොම හොඳයි.

එහෙනම් අපි වෙස් මුහුණ හදන්න පටන් ගනිමු.

හරි ටීචර්, අපි ලෑස්ති යි.



ඉස්සෙල්ලා ම හතරැස් සනකම කඩදාසි **කොළයක්** ගන්න.

**මුහුණේ** ප්‍රමාණයට කෑල්ලක් කපා ගන්න.

දැන් **කොළය** හතරට **නවන්න.**



කොළේ හරි මැද පැනකින් ලකුණු කරන්න.

දැන් හරි මැද සිට දෙපැත්තට අඟල් බාගය බැගින් හරහට ඉරක් අඳින්න.

ඉහළටත් අඟල් දෙකක් ලකුණු කරගන්න.

**ත්‍රිකෝණයක්** වගේ යා කරන්න.



මේ තියෙන්නේ නාසය.

ත්‍රිකෝණයේ ඉහළ දෙපැත්තේ ඇස් දෙක ඇඳ ගන්න.

නාසයට පහළින් කට ඇඳ ගන්න. මෙන්න මෙහෙම

නාසය පහළ සිට ඉහළට වටේට **කපන්න.**



ඇස් දෙක ළඟින් වෙන් කරන්න එපා.

කැපූ කෑල්ල මුහුණෙන් අයින් කරන්න එපා.

දැන් වටේට **රවුමක්** වෙන්න මුහුණක් ඇඳ ගන්න.



කන් **දෙකක්** ඇඳ ගන්න.

මෙන්න මෙහෙම රැවුලක් ඇඳගන්න.

ඇස් දෙක කෙළවර **සිදුරු** කර ගන්න.

දැන් **නූලක්** නැත්තම් රබර් පටියක් අරගන්න.

සිදුරු දෙකට දාන්න. දෙපැත්තෙන් ගැට ගහන්න.

ලස්සනට පාට කරන්න.

අනේ ලස්සන වෙස් මුහුණක්!

දාමු දාමු .......... ලස්සන යි!

## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| අපි | - நாங்கள் |
| හදන්න | - செய்யுங்கள் |
| කොළය | - கடதாசி |
| මුහුණේ | - முகத்தில் |
| නවන්න | - மடியுங்கள் |
| මැද | - நடுவில் |
| ත්‍රිකෝණයක් | - முக்கோணம் |
| කපන්න | - வெட்டுங்கள் |
| රවුමක් | - வட்டம் |
| දෙකක් | - இரண்டு |
| සිදුරු | - புள்ளி |
| නූලක් | - நூல் |



## ක්‍රියාකාරකම 

යා කරමු. කියවමු.
படங்களை இணைப்போம், வாசிப்போம்.

1. රවුම්
2. හතරැස්
3. ත්‍රිකෝණය
4. හරහට
5. ඉහළට
6. පහළට







## ක්‍රියාකාරකම 02

**පිළිවෙළට ගළපමු. කියමු. කොටුවල අංක ලියමු.**
**ஒழுங்குபடுத்துவோம், கூறுவோம், கட்டத்துக்குள் இலக்கம் இடுவோம்.**

1. මුහුණේ ප්‍රමාණයට කැල්ලක් කපා ගන්න. ☐
2. කොළය හරි මැද පැනකින් ලකුණු කරන්න. ☐
3. හරි මැද සිට දෙපැත්තට ඉරක් අඳින්න. ☐
4. නාසයට ඉහළින් දෙපැත්තේ ඇස් දෙක අඳින්න. ☐
5. නාසයට පහළින් කට අඳින්න. ☐
6. කොළය හතරට නවන්න. ☐
7. කඩදාසි කොළයක් ගන්න. ☐

## ක්‍රියාකාරකම 03

**වෙස් මුහුණ සෑදීමට අවශ්‍ය දේවල් කියමු. ලියමු.**
**முகமூடி தயாரிப்பதற்கு தேவையான பொருட்கள் கூறுவோம், எழுதுவோம்.**

1. ..................................
2. ..................................
3. ..................................
4. ..................................
5. ..................................



## ක්‍රියාකාරකම 04

**සොයමු. කියමු. ලියමු.**
**தேடுவோம், சொல்வோம், எழுதுவோம்.**

1. ළමයින් සෑදීමට සූදානම් වන්නේ කුමක් ද? ....................
2. ත්‍රිකෝණයක් වගේ තියෙන්නේ කුමක් ද? ........................
3. ත්‍රිකෝණයේ ඉහළ දෙපැත්තේ ඇන්දේ මොනවා ද? ......
4. කන් දෙකට ගැට ගසන්නේ මොනවා ද? ........................
5. වෙස් මුහුණේ නාසය හා කට අතර ඇත්තේ කුමක් ද?
   ..........................................................................

## ක්‍රියාකාරකම 05

**මේ වචන උදවු කර ගෙන ඔරලෝසුවක් සාදන ආකාරය කියන්න.**
**பின்வரும் சொற்களின் உதவியுடன் கடிகாரம் செய்யும் முறையை விளக்குங்கள்**

දොළහකට/ හරි මැද / රවුමක්/ කොට කටුව/ කාඩ්බෝඩ්/ මැද / ඉලක්කම්

1. ............................ කැල්ලක් ගන්න.
2. ............................ කපා ගන්න.
3. ............................ ලකුණු කරන්න.
4. රවුම වටේට කොටස් .................. බෙදන්න.
5. 1 සිට 12 දක්වා ..................... ලියන්න.
6. හරි ................... කටු දෙක සවි කරන්න.

# 09 පුස්තකාලයට යමු




ආයුබෝවන් ! සුබ උදෑසනක්

ආයුබෝවන් !

පුස්තකාලය උදෙන් ම **අරිනවා** ද?

ඔව්, උදේ අටට **අරිනවා**.

**කෝ** ඔයාලාගේ බෑග්? ඒවා මෙතන තියලා යන්න.

මෙන්න ටෝකන් එක. මේක අරගෙන යන්න.

බොහොම ස්තුතියි.

මගේ අලුත් සාමාජික කාඩ්පත ගන්න ඕනෑ.

ගිය සතියේ මම **ඉල්ලුම් පත්‍රයක්** දුන්නා.



නම කියන්න.

මාධවී සුමන්තිරන්.

ආ... කාඩ් දෙකක් තියෙනවා.

බොහොම ස්තුතියි.

මෙතන අත්සන් කරන්න.

**පොත්** ගන්නේ කොහොම ද?

කාඩ් දෙකට පොත් දෙකක් ගන්න පුළුවන්.

**පොත්** දවස් කීයක් තියා ගන්න පුළුවන් ද?



**සති දෙකයි.** සති දෙකෙන් ගේන්න බැරි වුණොත්

ගාස්තුවක් **අය කරනවා.**

ඒ කොහොම ද?

**ප්‍රමාද ගාස්තු** දින ගණනට ගෙවන්න ඕනෑ.

දවසට රුපියල යි.

**ඊට පස්සේ** පොත් ගන්න පුළුවන් ද?

පුළුවන්. **පොත්** ගන්න කොට හොඳට පෙරළලා බලලා ගන්න.

පිටු කඩන්න එපා. **කුරුටු ගාන්න එපා.**

පොත්වල පිටු කැඩිලා තිබුණොත් කියන්න.

පොත් **පරිස්සම් කරන්න.**

හොඳයි, **උදව්වක්** කරන්න පුළුවන් ද?

ඔව්, කියන්න.

කතන්දර පොත් තියෙන්නේ කොතැන ද?

අර **වම් පැත්තේ** අල්මාරි තුනේ ම **ඇති. ඇරලා** බලන්න.

ඒවායේ දෙවැනි තට්ටුවල

ඔයාලාට ගැළපෙන ඒවා තියෙනවා.

බොහොම ස්තුතියි.

හොඳයි, ගිහින් පොත් **අරං එන්න.**

## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| අරිනවා | - திறக்கப்படுகிறது |
| කෝ ? | - எங்கே ? |
| ඉල්ලුම් පත්‍රයක් | - விண்ணப்பப்படிவம் |
| පොත් | - புத்தகம் |
| සති දෙකයි | - இரண்டு வாரம் |
| අය කරනවා | - அறவிடப்படும் |
| ප්‍රමාද ගාස්තු | - தாமதக் கட்டணம் |
| ඊට පස්සේ | - அதற்கு பிறகு |
| කුරුටු ගාන්න එපා | - கீர வேண்டம் |
| පරිස්සම් කරන්න | - பாதுகாத்துக் கொள்ளுங்கள் |
| උදව්වක් | - உதவி |
| වම් පැත්තේ | - இடது பக்கமாக |
| ඇති | - போதும் |
| ඇරලා | - திறந்து |
| බලන්න | - பாருங்கள் |
| අරං එන්න | - கொண்டு வாருங்கள் |

## ක්‍රියාකාරකම 01

යා කරමු. කියවමු. இணைப்போம். வாசிப்போம்.

| | |
|---|---|
| පොත් දෙකක් | කරන්න |
| ප්‍රමාද ගාස්තු | බලන්න |
| පොත් පරිස්සම් | අය කරනවා |
| වම් පැත්තේ | අරින්න |
| අල්මාරිය | ගන්න පුළුවන් |

## ක්‍රියාකාරකම 02

පිළිතුර තෝරමු. කියවමු. ලියමු.
விடையைத் தெரிவு செய்வோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

(කාඩ්පත/බෑග්/අත්සන්/ඉල්ලුම් පත්‍රයක්/ටෝකන්)

1. ................................... මෙතනින් තියලා යන්න.
2. ගිය සතියේ මම .................................. දුන්නා.
3. ................................... එක අරගෙන යන්න.
4. මගේ සාමාජික ........................... ගන්නයි ආවේ.
5. මෙතන ....................... කරන්න.

## ක්‍රියාකාරකම 03

පිළිතුර තෝරා කියමු. ලියමු.
விடையைத் தெரிவு செய்து கூறுவோம், எழுதுவோம்.

(පොත්, අල්මාරි, දවස්, කාඩ්පත්, පිටු)

දවස ..................................
පොත ..................................
කාඩ්පත ..................................
පිටුව ..................................
අල්මාරිය ..................................

## ක්‍රියාකාරකම 04

පිළිතුරු කියමු. ලියමු
விடை கூறுவோம், எழுதுவோம்.

1. සාමාජික කාඩ්පත ඉල්ලුවේ කවුරුන්ද? ...........................
2. සාමාජික කාඩ්පත් කීයක් ලැබුණා ද? ...........................
3. පොත් දවස් කීයක් තබා ගැනීමට පුළුවන් ද? ......................
4. ප්‍රමාද ගාස්තුව දිනකට කීය ද? ...................................
5. පුස්තකාලය ඇතුළට ගෙන යන්න එපා කීවේ මොනවා ද? ......................................................................

## ක්‍රියාකාරකම 05

වාක්‍ය හදමු. කියවමු. ලියමු.
வாக்கியம் அமைப்போம், வாசிப்போம்,

| | | |
|---|---|---|
| පොත් | නවන්න<br>කුරුටු ගාන්න<br>පරිස්සම්<br>පිටු ඉරන්න<br>පාඩම්<br>කිලිටි කරන්න | එපා<br>කරන්න |

## ක්‍රියාකාරකම 06

පුස්තකාලයක දී දකින තවත් උපදෙස් ගළපා කියවමු. ලියමු.
நூலகத்தில் காணக்கூடிய அறிவுரைகளை வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

| | | |
|---|---|---|
| කරුණාකර | නිශ්ශබ්ද<br>දුරකථන භාවිතයෙන්<br>කතා කිරීමෙන්<br>මෙහි ආහාර ගැනීමෙන්<br>පොත් නියමිත තැන | වන්න<br>වළකින්න<br>තබන්න |

# 10 පරිසර මිතුරෝ



නිලන්ත,

අර අලවලා තියෙන

ලොකු පෝස්ටරය මොකක් ද?

යමු, ළඟට ගිහින් කියවලා බලමු.

# ඩෙංගු උවදුර දුරලමු

- මේ දිනවල පවතින වර්ෂාව නිසා ඩෙංගු රෝගය ශීඝ්‍රයෙන් පැතිරෙයි.
- ඩෙංගු මාරාන්තික රෝගයකි. එය ඔබට මරු කැඳවයි.

## ඩෙංගු මර්දනය කිරීම සඳහා ඔබත් එක් වන්න

 **ඔබ කළ යුතු දේ**



- ඔබේ නිවස අවට පරිසරය පිරිසිදුව තබා ගන්න.
- දිනපතා එකතු වන ප්ලාස්ටික්, පොලිතීන් වැනි දෑ තැන් තැන්වල නොදමන්න.
- වෙනත් ඉවත ලන ද්‍රව්‍ය ගෙවත්තේ නොදමා භාජනවලට එකතු කරන්න.
- නිවෙසේ වැහි පීලි හා විසිතුරු පැළෑටි තුළ වතුර රැඳී තිබේ දැයි නිතර පරීක්ෂා කරන්න.
- ගෙවත්ත පිරිසිදු කර කුණු රොඩු පුළුස්සා දමන්න.
- මදුරුවන් බෝ වන තැන් විනාශ කර දමන්න.

**ඉහත උපදෙස් අනුව නිවසේ හා පරිසරයේ පිරිසිදුකම රැක ගෙන ඩෙංගු උවදුර දුරලමු.**

***පරිසරය පිරිසිදුව තබා ගනිමු. නීරෝගී බව සුරකිමු.***

(පරිසර මිතුරෝ සංවිධානයේ පණිවිඩයකි.)





නිලන්ත, අපි නම් හැම සෙනසුරාදා ඉරිදා ම ගෙවත්ත පිරිසිදු කරනවා.

මම අද ම තාත්තාට කියන්න ඕනෑ වැහිපීලි පිරිසිදු කරන්න කියලා.

පෝස්ටරේ තියෙන විදිහට අපි ඔක්කොම වැඩ කළොත් ඩෙංගු මර්දනය කරන එක හරි ම පහසු යි.

පරිසර දිනය ගැන ටීචර් කිව්වා නේද?

අපි මේ ගැන හෙට ටීචර්ට කියමු.

ටීචර්, අපි ඊයේ පෝස්ටරයක් දැක්කා.

හොඳයි, ඒකේ මොනවා ද තිබුණේ?

ඩෙංගු මර්දනය කරන්න

පරිසරය පිරිසිදු කරන හැටි ඒකේ තිබුණා.

අපි ඊයේ හවස ම අපේ ගෙදර වටේට පිරිසිදු කළා.

එහෙනම්, අපිත් පරිසර දිනයට පාසල් වත්තේ

ශ්‍රමදානයක් කරමු.

හා... ටීචර් අපි කැමැතියි.

අපි අම්මලා තාත්තලාත් එක්ක එන්නම්.



 **වචන මාලාව**

ඩෙංගු - டெங்கு

ශීඝ්‍රයෙන් - வேகமாக

පැතිරෙයි - பரவுகிறது

පරිසරය - சூழல்

දිනපතා - தினந்தோறும்

ඉවත ලන ද්‍රව්‍ය - கழிவுப்பொருட்கள்

වැහි පීලි - மழை நீர்க் குழாய்

වතුර - நீர்

පුලුස්සා දමන්න - தீ வையுங்கள்

ඩෙංගු මර්දනය - டெங்கு ஒழிப்பு

ශ්‍රමදානයක් - சிரமதானம்

## ක්‍රියාකාරකම 01

යා කරමු. කියවමු.
இணைப்போம், வாசிப்போம்.

| | |
|---|---|
| 1. ඔබේ පරිසරය පිරිසිදුව | නොදමන්න |
| 2. ඩෙංගු පැතිරී යෑම | සෝදිසි කරන්න |
| 3. දිනපතා ගෙවත්ත | විනාශ කරන්න |
| 4. කුණු කසළ තැන් තැන්වල | තබා ගන්න |
| 5. මදුරුවන් බෝ වන තැන් | වළක්වන්න |

## ක්‍රියාකාරකම 02

නිවැරදි අකුර තෝරා ලියමු. කියවමු.
சரியான எழுத்தை தெரிவு செய்து எழுதுவோம், வாசிப்போம்.

1. මොක ___ ද? (ත්,ක්)
2. මර් ___ නය (ත,ද)
3. වර් ___ ව (ෂා,චා)
4. ඉවත ලන ___ ව්‍ය (ද්‍ර ,ම)
5. මදු ___ වන් (රැ,රු)



## ක්‍රියාකාරකම 03

පිළිතුර තෝරමු. කියවමු. ලියමු.
விடையைத் தெரிவு செய்வோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. මෙහි සඳහන් රෝගය කුමක් ද? (ඩෙංගු/බරවා)
2. ඩෙංගු පතුරවන්නේ කවුරු ද? (මැස්සා/මදුරුවා)
3. ඩෙංගු මදුරුවා බෝ වන්නේ කොහේ ද? (වතුරේ/ගසේ)
4. පණිවිඩය ලබා දෙන්නේ කවුරු ද? (විදුහල්පතිතුමා/ පරිසර මිතුරෝ)
5. ශ්‍රමදානයක් පවත්වන්නේ කවදා ද? (වැඩිහිටි දිනයේ/ පරිසර දිනයේ)

## ක්‍රියාකාරකම 04

පිළිතුර තෝරමු. කියවමු. ලියමු.
விடையைத் தெரிவுசெய்வோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. මේ දිනවල ........................... ඩෙංගු රෝගය පැතිරෙයි.
   (තදින්, ශීඝ්‍රයෙන්, හෙමිහිට)
2. ඩෙංගු .............................. බෝ වන තැන් විනාශ කරන්න ඕනෑ. (මදුරුවන්, රෝගීන්, පරිසරය)

3. නිතර ම ඔබ අවට ............................................. පිරිසිදුව තබා ගන්න. (පරිසරය, නිවස, අහස)

4. ඉවත ලන ද්‍රව්‍ය ගෙවත්තේ නොදමා .................................. දමන්න. (ඇළකට, ගඟකට, භාජනවලට)

5. වතුර රැඳී තිබේ දැයි දිනපතා .......................... බලන්න. (සොයා, සිතා, අසා)

## ක්‍රියාකාරකම 05

**ඔබත් ඩෙංගු මර්දනය පිළිබඳව වර්ණවත් පෝස්ටරයක් සකස් කර, පාසලේ දැන්වීම් පුවරුවේ අලවන්න.**

*டெங்கு ஒழிப்பு சம்பந்தமான சுவரொட்டி ஒன்றைத் தயாரித்து, பாடசாலை அறிவித்தல் பலகையில் ஒட்டுங்கள்.*

# 11 බස් එකේ යමු

වෑන් එක තව ම නෑ නේ? අදත් මග දී කැඩිලා ඇති.

අපි කොහොම ද ගෙදර යන්නේ?

තුන් දෙනා ම බස් එකේ යමු.

මාමේ, අපිට උදව්වක් කරන්න පුළුවන් ද?

කියන්න පුතා, මොකක් ද?

පාලංගමට යන බස් එක කොහේ ද නවත්වන්නේ?

අන්න අතන බස් නැවතුමට යන්න.

බස් එක නවත්වන්නේ

එතන.

ඒක යන්නේ කීයට ද?

තුනට විතර.

එහෙනම්

ඉක්මනට යමු.





මේ බස් එකේ පාලංගමට යන්න පුළුවන් ද?

පුළුවන්, නගින්න.

පාලංගමට ටිකට් එකක් කීය ද?

රුපියල් පහළොවයි.

ටිකට් තුනක් දෙන්න.

ආ මෙන්න ටිකට්. මාරු සල්ලි තියෙනවා ද?

නෑ, රුපියල් පනහයි, තියෙන්නේ.

එහෙනම් ඉතුරු සල්ලි බහින කොට ගන්න.



ඉස්සරහට යන්න.

කොන්දොස්තර මහත්තයා, අපි ඉස්සරහ බහිනවා.

අපි ඉතුරු සල්ලි ගත්තේ නැහැ.

ආ, මෙන්න.

බහිමු, බහිමු.

අන්න අන්න, අයිස්ක්‍රීම් මාමා.

අපි අයිස්ක්‍රීම් කමු ද?

අනේ! මා ළඟ සල්ලි නැනේ.

මා ළඟ තියෙනවා.

අයිස්ක්‍රීම් එකක් කීය ද?

එක එක ගණන්වලට

තියෙනවා.

අපිට අයිස්ක්‍රීම්

තුනක් දෙන්න.

මොන අයිස්ක්‍රීම් ද ඕනේ?

මට වැනිලා අයිස්ක්‍රීම්.

මටත් වැනිලා අයිස්ක්‍රීම්.

ඔයාට මොනවා ද ඕනේ?

මට චොක්ලට් අයිස් ක්‍රීම්.

ආ, මෙන්න අයිස් ක්‍රීම්. කාට ද චොක්ලට් අයිස් ක්‍රීම් එක?

අරයාට දෙන්න.

අපට වැනිලා දෙන්න.

අන්න ඔයාගේ තාත්තා ඇවිල්ලා.

පුතාලා දැන් ද ආවේ?

ඔව්, දැනුයි ආවේ.

තාත්තේ, මෙයා මට

බස් එකට ටිකට් ගත්තා.

කොච්චර හොඳ ද? අරයා කාත් එක්ක ද යන්නේ?

මට තනියම යන්න පුළුවන්.

එහෙනම් පරිස්සමින් යන්න පුතා.



## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| නෑ නේ | - இல்லையே |
| අදත් | - இன்றும் |
| කොහොම ද? | - எப்படி ? |
| බස් එකේ | - பஸ் வண்டியில் |
| උදව්වක් | - உதவி |
| පුළුවන් ද? | - முடியுமா ? |
| කොහේ ද නවත්තන්නේ? | - எங்கே நிறுத்துவார்கள் ? |
| අන්න අතන | - அதோ, அங்கே |
| තුන් දෙනා ම | - மூன்று பேரும் |
| ටිකට් එකක් | - டிக்கட் ஒன்று |
| දෙන්න | - தாருங்கள் |
| මාරු සල්ලි | - சில்லரை காசு |
| ඉතුරු සල්ලි | - மிகுதிக் காசு |
| බහිනකොට | - இறங்கும்போது |
| මා ළඟ | - என்னிடம் |

| | |
|---|---|
| අයිස්ක්‍රීම් | - ஐஸ்பழம் |
| ගන්න | - எடுங்கள் |
| මට | - எனக்கு |
| මටත් | - எனக்கும் |
| ඔයාට | - உங்களுக்கு |
| කාට ද? | - யாருக்கு ? |
| ඇවිල්ලා | - வந்து |
| මෙයා | - இவர் |
| අරයා | - அவர் |

## ක්‍රියාකාරකම 01

පින්තූරය බලමු. හිස්තැන් පුරවමු.
படத்தைப் பார்ப்போம். இடைவெளி நிரப்புவோம்.

1. වෑ ..................................



2. බ ..................................



3. රු ..................................



4. අ ..................................



5. කො ..................................



## ක්‍රියාකාරකම 02

යා කරමු. කියවමු.

இணைப்போம் , வாசிப்போம்



| | |
|---|---|
| යන්න | අකැමැති |
| කැමැති | අඩුයි |
| වැඩියි | මෙතන |
| බහින්න | එන්න |
| අතන | සෙමින් |
| ඉක්මනින් | නගින්න |

## ක්‍රියාකාරකම 03

ගළපමු. කියවමු. ලියමු.

ஒழுங்குபடுத்துவோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. මග දී/වෑන් එක/කැඩිලා/අදත් ......................................
2. පුළුවන්/උදව්වක්/අපට/කරන්න/ද? ................................
3. පුළුවන් ද?/ බහින කොට/ ගන්න/ ඉතුරු/සල්ලි ................
4. ටිකට්/දෙන්න/පාලංගමට/තුනක් ..................................
5. නවත්තන්නේ/බස් එක/කොහේ ද? ................................

## ක්‍රියාකාරකම 04

පිළිතුරු කියමු. ලියමු.

விடை கூறுவோம், எழுதுவோம்.

1. දරුවන් දිනපතා පාසල් යන්නේ කොහොම ද? ................
2. ඔවුන් පදිංචි වී සිටින ගමේ නම කුමක් ද? ..........................
3. එදින වෑන් එක ආවේ නැත්තේ ඇයි? ............................
4. දරුවන් ගෙදර ගියේ කොහොම ද? ..............................
5. ඔවුන් කෑවේ මොනවා ද? ..............................................

## ක්‍රියාකාරකම 05

**වාක්‍ය ගළපා දෙබස ගොඩනගන්න.**

**பின்வரும் வாக்கியங்களைக் கொண்டு உரையாடல் ஒன்றை அமைக்குக.**

ඔව්, තියෙනවා.

කීය ද?

ආ... මෙන්න පැන්සල් පෙට්ටියයි ඉතුරු සල්ලියි.

පාට පැන්සල් තියෙනවා ද?

රුපියල් එකසිය පනහයි.

මෙන්න සල්ලි.

ළමයා :- ..............................................................................

මුදලාලි :-..............................................................................

ළමයා :- ..............................................................................

මුදලාලි :-..............................................................................

ළමයා :- ..............................................................................

මුදලාලි :-..............................................................................

# 12 වැඩිහිටියන්ට සලකමු

ටීචර්, අද අලුත් පාඩමක්.

ඔව් ඔව්, ''වැඩිහිටියන්ට සලකමු.''

**කරුණාවෙන් සවන් දෙන්න!**

**කරුණාවෙන් සවන් දෙන්න!**

පොඩ්ඩක් ඉන්න දුව, මොකක් ද ඇහෙනවා.

නිවේදනයක් වගේ.

ඔව් ඔව්, හැමෝම අහගන්න.

**මෙන්න විශේෂ නිවේදනයක්**

මේ ඔබ අමතන්නේ පාසලේ ප්‍රගති සුබසාධන සමිතියයි. ඔක්තෝබර් 01 දා වැඩිහිටි දිනය සමරනවා. අප වාර්ෂිකව සංවිධානය කරන වැඩිහිටි සරණ වැඩසටහන මෙවර ද පැවැත්වීමට සූදානම්. ඒ අනුව නුගවෙල සරණ වැඩිහිටි නිවාසයේ සැඳෑ සමය ගත කරන වැඩිහිටියන්ට ආහාරපාන හා තෑගි ලබා දීමට බලාපොරොත්තු වෙනවා. ඒ ගැන සාකච්ඡා කර ගැනීමට 2017 සැප්තැම්බර් මස 23, සිකුරාදා පෙරවරු 10.00ට ප්‍රධාන ශාලාවේ දී රැස්වීමක් පැවැත්වෙනවා. ඒ සඳහා සියලු දෙනා ම සහභාගී වන්න. ස්තුතියි.



"ඔන්න ගිය අවුරුද්දේ වගේ ම මේ අවුරුද්දෙත්

ළමයින්ට හොඳ වැඩක් තියෙනවා.

අපි ලෝක ළමා දිනයයි වැඩිහිටි දිනයයි දෙක ම

එකට සමරමු"

ඔව් ටීචර්, ගිය පාරත් 8 **ශ්‍රේණියට ඉහළ ළමයි**

එක් කර ගෙන ගියා.

මම කැටේ එකතු කරපු සල්ලිවලින්

එයාලට දත්බෙහෙත්, දත්බුරුසු, සබන් අරගෙන දුන්නා.

ඒ ආච්චිලා ගොඩාක් සතුටු වුණා.

මේ සැරෙත්, අපි එකතු වෙලා ආධාර කරමු.

බොහොම හොඳයි දුව, අපි හැමෝම උදවු කරමු.

## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| සුබසාධන | - நலன்புரி |
| සමිතිය | - சங்கம் |
| ඔක්තෝබර් 01 වැනිදා | - ஒக்டோபர் முதலாம் திகதி |
| වැඩිහිටි දිනය | - முதியோர் தினம் |
| වැඩසටහන | - நிகழ்ச்சி |
| සැඳෑ සමය | - முதியோர் காலம் |
| ආහාර පාන | - உணவு பானங்கள் |
| ලබා දීමට | - பெற்றுக்கொடுக்க |
| පෙරවරු (පෙ.ව.) | - முற்பகல் (மு.ப.) |
| සහභාගි වන්න | - கலந்துகொள்ளுங்கள் |
| 8 ශ්‍රේණිය | - எட்டாம் தரம் |
| ඉහළ | - மேல் |
| ළමයි | - பிள்ளைகள் |



## ක්‍රියාකාරකම 

යා කරමු. කියවමු. ලියමු.
இணைப்போம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

| | |
|---|---|
| 1. මේ ඔබ අමතන්නේ | රැස්වීම පැවැත්වේ |
| 2. ඔක්තෝබර් 01 | පාසලේ ප්‍රගති සුබසාධක සමිතියයි |
| 3. ආහාරපාන හා තෑගි | ගොඩක් සතුටු වුණා |
| 4. ආච්චිලා සීයලා | වැඩිහිටි දිනය යෙදී තිබෙනවා |
| 5. පෙරවරු 10.00ට | වැඩිහිටියන්ට ලබා දෙනවා |

## ක්‍රියාකාරකම 02

**හිස්තැන් පුරවමු. කියවමු. ලියමු.**
**இடைவெளி நிரப்புவோம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.**

මෙන්න විශේෂ .............. ඔක්තෝබර් 01 දාට .................... දිනය යෙදී තිබෙනවා. වැඩිහිටි සරණ ............................ මෙවර ද පැවැත්වීමට සූදානම්. ඒ අනුව නුගවෙල ..................... වැඩිහිටි නිවාසයේ ජීවිතයේ සැඳෑසමය ගත කරන වැඩිහිටියන්ට ආහාරපාන හා ........................ ලබාදීමට බලාපොරොත්තු වෙනවා.

**(වැඩිහිටි, වැඩසටහන, තෑගි, නිවේදනයක්, සරණ)**

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පිළිතුරු කියමු. ලියමු.**
**விடை சொல்வோம், எழுதுவோம்.**

1. සුබසාධක සමිතියේ නම කුමක් ද? ................................
2. වැඩිහිටි දිනය යෙදෙන්නේ කවදා ද? .........................
3. වැඩිහිටි නිවාසයේ නම කුමක් ද? .................................
4. වැඩසටහනේ නම කුමක් ද? ........................................
5. රැස්වීම පැවැත්වෙන්නේ කවදා ද? කීයට ද? ................



## ක්‍රියාකාරකම 04

**නිවේදනය පිළිවෙළට ගළපමු. කියවමු. ලියමු.**
**அறிவித்தலை ஒழுங்கு படுத்துவோம்,வாசிப்போம், எழுதுவோம்.**

1. දෙමවුපිය රැස්වීමක් පැවැත්වේ.
2. ලබන සෙනසුරාදා පෙ.ව. 10.00ට
3. මේ නිවේදනය
4. ඔබගේ දෙමවුපියන් දැනුවත් කරන්න.
5. 8වන ශ්‍රේණියේ සිසුන් සඳහා යි
6. ප්‍රධාන ශාලාවේ දී
7. මේ පිළිබඳ

## ක්‍රියාකාරකම 05

**නිවේදනයක් ලබා දෙන ක්‍රම ගුරුවරයා සමග සාකච්ඡා කරමු.**
**தகவல்களைப் பெற்றுக் கொள்வதற்கான வழிகளை ஆசிரியருடன் கலந்துரையாடுவோம்.**







## 13 මල්ලීගේ ඉඳුල් කට ගෑම

**නැකත** ළං වෙලා.

අපි **ඔක්කොම** ඉඳුල් කට ගාන තැනට යමු.

කමලා, මොකක් ද **ඉඳුල් කට** ගෑම කියන්නේ?

ඉස්සෙල්ලා ම, සුබ වෙලාවට බත් කවන එක.



එතකොට මොකට ද අර පැදුරක් උඩ

සුදු රෙද්දක් එළලා තියෙන්නේ?

ඒක උඩ **කැවුම්, කිරිබත්,** කෙසෙල් ගෙඩි,

මුංගුලි වාගේ කැවිලිත් තියලා,

**පොත්,** පැන්සල්, මාල, වළලු වාගේ දේවලුත් තියලා.

ඒ ඇයි කමලා?

එහෙම තියන්නේ **ඉඳුල් කට ගාන** වෙලාවට

මල්ලීට **කැමැති දෙයක්** ගන්නයි.

**ඊට පස්සේ** නැකතට කිරිබත් කවනවා.

අපි එතැනට ගිහින්

මල්ලි ඉස්සෙල්ලා ම ගන්නේ මොකක්ද කියලා බලමු.

කමලා, කවුද අර පහන පත්තු කරන්නේ?

ඒ අපේ ලොකු මාමා.

අර බලන්න, අම්මා මල්ලී පැදුර ළඟින් බිම වාඩි කළා.

අන්න අන්න! මල්ලී පැදුර ළඟට දණ ගාගෙන යනවා.



අර අර, එයා ඉස්සෙල්ලා ම පොතක් ගත්තා.

හැමෝ ම අත්පොඩි ගහනවා. අපිත් අත්පොඩි ගහමු.

අම්මා මල්ලී වඩා ගත්තා.

තාත්තා මල්ලීට **කිරිබත් කවනවා.**

අර, ඔයාගේ ලොකු මාමා

මල්ලීට ලස්සන තොප්පියක් තෑගි දුන්නා.

ඔව්, හැමෝම මල්ලීට තෑගි ගෙනැල්ලා.

මටත් හරි ම සතුටුයි.

මමත් මල්ලිට සෙල්ලම් කාර් එකක් දෙනවා.



## වචන මාලාව

| | |
|---|---|
| නැකතට | - நல்ல நேரத்திற்கு |
| ඔක්කොම | - எல்லோரும் |
| ඉඳුල් කට ගෑම | - முதலில் சோறு ஊட்டுதல் |
| කැවුම් | - பலகாரம் |
| කිරිබත් | - பாற்சோறு |
| පොත් | - புத்தகங்கள் |
| කැමැති දෙයක් | - விருப்பமான ஒன்று |
| ඊට පස්සේ | - அதற்குப் பிறகு |
| කවනවා | - ஊட்டுதல் |
| එතැනට | - அந்த இடத்திற்கு |

## ක්‍රියාකාරකම 01

රූපයට ගැළපෙන වචනය සොයමු. යා කරමු. කියමු.
இணைப்போம், கூறுவோம்.










කිරිබත්

කෙසෙල් ගෙඩි

කැවුම්

වළල්ල

පොත

පැදුර

පැන්සල

මාලය



## ක්‍රියාකාරකම 02

යා කරමු. කියවමු. ලියමු.
இணைப்போம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

| අ | ආ |
|---|---|
| 1. ඉඳුල් කටගාන්නේ | තාත්තා |
| 2. පහන පත්තු කරන්නේ | මල්ලි |
| 3. මල්ලි වඩා ගත්තේ | ලොකු මාමා |
| 4. මල්ලීට කිරිබත් කැවුවේ | මල්ලිට |
| 5. දණගාගෙන යන්නේ | අම්මා |

## ක්‍රියාකාරකම 03

පිළිතුර තෝරමු. හිස්තැන් පුරවමු.
விடையைத் தெரிவு செய்வோம். வெற்றிடங்களை நிரப்புவோம்.

1. ඉඳුල් කට ගානවා කියන්නේ .....................................
(කවුරුන්ද?/ මොකක් ද?)

2. ඉඳුල් කට ගාන්නේ ...........................................
(කාගේ ද?/මොකක් ද?)

3. මල්ලී ඉස්සෙල්ලා ම ගන්නේ .....................................
(මොකක් ද?/කොහේ ද?)

4. කැවිලි තබා ඇත්තේ ..............................
(කාගේ ද?/කොතැන ද?)

5. පහන පත්තු කළේ .......................................................
(මොනවා ද?/කවුරුන්ද?)

## ක්‍රියාකාරකම 04

**පිළිතුරු කියමු. ලියමු.**
விடைகளைச் சொல்வோம், எழுதுவோம்.

1. සුබ වෙලාවට බත් කවන එකට කියන්නේ මොකක් ද ?

   ..............................................

2. ඉඳුල් කට ගාන්නේ කාගේ මල්ලීට ද? ..............................
3. පැදුර උඩ එළලා තියෙන්නේ මොකක් ද? ............................
4. මල්ලි ඉස්සෙල්ලා ම ගත්තේ මොකක් ද? .......................
5. ලොකු මාමා තෑගි දුන්නේ මොකක් ද? ..............................

## ක්‍රියාකාරකම 05

**කැවිලි වර්ගවල නම් ලියමු. කියමු.**
உணவு வகைகளின் பெயர்களை,
எழுதுவோம்,வாசிப்போம்.

(අලුවා/කැවුම්/ආස්මී/මුංගුලි/කොකිස්/කිරිබත්)





................................... ....................................... ..................................





....................................... ................................. ...................................

# 14 සුදු සීයාගෙන් තෑග්ගක්

සීයේ සීයේ,

අදත් මාව කඩේ එක්ක යනවා ද?

පුතා ඊයෙත් එක්ක ගියා නේ. හා හා, එන්න, නගින්න.

හයියෙන් අල්ලා ගන්න.

මටත් බයිසිකලයක් පදින්න ආසයි සීයේ.

හොඳයි, පුතාට බයිසිකලයක් ලැබුණොත්

මොකද කරන්නේ?



මට බයිසිකලයෙන්

ඉස්කෝලේ යන්න පුළුවන්.

හවසට පිට්ටනියට යන්න පුළුවන්.

නිවාඩු දවස්වලට නැන්දලාගේ ගෙදර යනවා.

නංගීට බයිසිකලය පදින්න පුරුදු කරන්න පුළුවන්.

ඉරිදා උදෙන් ම පත්තරේ ගේන්න යනවා.



පුතාගේ **උපන්දිනේ** ලබන මාසේ නේද?

ඔව් සීයේ, මැයි මාසේ තුන් වැනිදා.

පුතාට **සෙල්ලම් බඩු** එපා ද?

එපා සීයේ, ගිය අවුරුද්දේ **තෑගිවලට**

සෙල්ලම් බඩු ගොඩාක් **ලැබුණා.**

එතකොට **පොත්** එහෙම?

පොත් නම් කමක් නෑ. ඒත් අම්මා **පොත්** අරගෙන දෙයි.

ඉතින් පුතාට මම මොනවා ද දෙන්නේ?

සීයා කැමැති දෙයක් දෙන්න.

පුතාගේ **උපන් දිනේට** මම

**බයිසිකලයක්** අරගෙන දෙන්නම්.

ඔය ඇත්තම ද සීයේ?

ඔව්, පුතේ.

එහෙනම් මම ඉස්සෙල්ලා ම

සීයා බයිසිකලේ තියා ගෙන **රවුමක්** යනවා.

එතකොට අම්මායි, තාත්තායි, නංගියි

**සතුටින් බලා ගෙන ඉඳීවි.**

## වචන මාලාව

ගියා - போனேன்

බයිසිකලයක් - சைக்கிள்

පුළුවන් - முடியும்

උදෙන් ම - காலையிலேயே

උපන්දිනේ - பிறந்தநாள்

සෙල්ලම් බඩු - விளையாட்டுப் பொருட்கள்

තෑගි - பரிசு

ලැබුණා - கிடைத்தது

පොත් - புத்தகங்கள்

බලා ගෙන ඉඳීවි - பார்த்துக்கொண்டு இருப்பார்கள்

රවුමක් - சுற்றிவர

මගේ - எனது

## ක්‍රියාකාරකම 

**පින්තූර ගළපමු. කියවමු. ලියමු**

*படங்களை ஒழுங்குபடுத்துவோம், வாசிப்போம். எழுதுவோம்,*



1. සීයා  පදිනවා

2. තාත්තා  බලනවා

3. අම්මා  ගේනවා

4.  ට බයිසිකලය පදින්න පුරුදු කරනවා

5. හවස  ට යනවා

## ක්‍රියාකාරකම 02

**යා කරමු. කියවමු. ලියමු.**
**இணைப்போம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.**

| | |
|---|---|
| 1. මටත් බයිසිකලයක් | නැන්දලාගේ ගෙදර යනවා |
| 2. නිවාඩු දවස්වලට | පත්තරේ ගේනවා |
| 3. බයිසිකලයක් ලැබුණොත් | මැයි මාසේ තුන් වැනිදා |
| 4. කඩේට ගිහින් | පදින්න ආසයි |
| 5. පුතාගේ උපන්දිනේ | මොකද කරන්නේ |

## ක්‍රියාකාරකම 03

**පිළිතුර තෝරමු. හිස්තැන් පුරවමු. කියවමු.**
විடையைத் தெரிவுசெய்வோம். இடைவெளி நிரப்புவோம், வாசிப்போம்.

**(සෙල්ලම් බඩු, කඩේ, කැමැති, රවුමක්, උදේට)**

1. අදත් මාව ................................... එක්ක යනවා ද?
2. සීයා ................................... දෙයක් දෙන්න.
3. පුතාට ................................... එපා ද?
4. ඉරිදා ................................... පත්තරේ ගේන්න යනවා.
5. සීයා බයිසිකලේ තියාගෙන ............................ යනවා.

## ක්‍රියාකාරකම 04

**පිළිතුරු කියමු. ලියමු.**
விடைகளை வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

1. බයිසිකලයක් තියෙන්නේ කාට ද? ................................
2. සීයා එක්ක කඩේ යන්නේ කවුරුන් ද? ..............................
3. ඉරිදා පත්තරේ ගේන්න යනවා කීවේ කවුරුන් ද ?
   .....................................

4. පුතාගේ උපන්දිනේට සීයාගෙන් ලැබෙන තෑග්ග කුමක් ද? .................................................

5. උපන්දිනය තියෙන්නේ කවදා ද? ..................................

## ක්‍රියාකාරකම 05

**ගළපමු. කියවමු. ලියමු.**
**இணைப்போம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.**

| | | |
|---|---|---|
| අම්මා<br>සීයා<br>නංගී<br>තාත්තා<br>මම | බයිසිකලය<br>උදවු<br>පත්තරය<br>පොත් | පදින්න පුරුදු වෙනවා<br>ගෙනැවිත් දෙනවා<br>කරනවා<br>කියවනවා<br>පදිනවා |

1. අම්මා පොත් ගෙනැවිත් දෙනවා.
2. ..........................................................................
3. ..........................................................................
4. ..........................................................................
5. ..........................................................................

## 15 ඊමේල් යවමු

කල්හාර, මොනවා ද ප්‍රදීප් ලියලා තියෙන්නේ?

අපේ **තොරතුරු** අහලා තියෙනවා.

එයාලා පහුගිය නිවාඩුවට ගමේ ගෙදර ගියාලු.

මේ බලන්න ප්‍රදීප්ගේ ඊමේල් **ලිපිනය**.

එයා ඒක අපිට එවලා.

Pradheep2008@gmail.com

දැන් අපට පුළුවන්

ඊමේල් එකකින්

ප්‍රදීප්ට උත්තර යවන්න.

කල්හාර, ඔයා දන්නවාද ඊමේල් යවන හැටි?

ඔව්, ගිය සතියේ අලුත් සර් අපිට කියලා දුන්නේ.

ඉතින්, අපි ලියුමක් ලියලා ඒක ඊමේල් එකකින් යවමු.

එහෙනම් අපි ඉස්සෙල්ලම ලියුම ලියමු.



කල්හාර ගුණරත්න,
නො 50,
නුවර පාර,
කුරුණෑගල.
2020.03.15

ජය වේවා!

හිතාදර ප්‍රදීප්,

ඔයාගේ ලියුම ලැබුණා. මමත් මාලිංගත් **ඔයාලාගේ තොරතුරු** අහලා සතුටු වුණා. **අපේ ගෙදර** හැමෝ ම හොඳින් ඉන්නවා. අපිත් හැමදා ම පාසල් යනවා.

ගිය නිවාඩුවට අපි යාපනේ ගියා. එහේදි නාගදීපය, ඩෙල්ෆ් දූපත, පතුල නොපෙනෙන ළිඳ බලන්න ගියා. එන ගමන් නල්ලූර් කෝවිලටත් ගියා. යාපනේ හරි ම ලස්සනයි, ඒත් ටිකක් රස්නෙයි.

එන නිවාඩුවට ඔයාලා අපේ ගෙදර **එන්න. නිවාඩු කාලේ** අපි නුවරඑළියේ යනවා. අපට **සෙල්ලම් කරන්නත් පුළුවන්.** අදට නවතින්නම්. පිළිතුරු එවන්න. ගෙදර සියලු දෙනා ම මතක් කළා කියන්න. දෙවි පිහිටයි!

මෙයට,
මිතුරු,
කල්හාර.



## වචන මාලාව

තොරතුරු - தகவல்

ලිපිනය - விலாசம்

පුළුවන් - முடியும்

ඊමේල් - மின்னஞ்சல்

අපේ ගෙදර - எங்கள் வீடு

ඔයාලාගේ - உங்களது/ உங்களுடைய

නිවාඩු කාලේ - விடுமுறை காலத்தில்

සෙල්ලම් - விளையாட்டு

එන්න - வாருங்கள்

සෙල්ලම් කරන්නත් පුළුවන් - விளையாட முடியும்

## ක්‍රියාකාරකම 01

**ලිපියක් ලිවීමේ දී යොදා ගන්නා ආශීර්වාද ඉදිරියේ ✓ ලකුණ යොදන්න.**

கடிதம் எழுதும் போது பயன்படுத்தபடும் ஆசிர்வாத சொற்களுக்கு அருகில் ✓ அடையாளமிடுக.

1. ජය වේවා! .................
2. ආදරණීය අම්මා .................
3. දෙවි පිහිටයි! .............
4. හිතවත් මිතුර ...........
5. සැප වේවා! ............
6. සුබ දවසක් වේවා! ...........
7. දයාබර මිතුරිය .............
8. සෙත් වේවා! ...............

## ක්‍රියාකාරකම 

**නිවැරදි ව ගළපා ලියමු.**

ஒழுங்குபடுத்தி எழுதுவோம்

1. ඔයාලාගේ සැපදුක් කෙසේ ද?
2. ජය වේවා!
3. කල්හාර ගුණරත්න,
   නො: 50,
   නුවර පාර,
   කුරුණෑගල.
4. මීට,
   මිතුරු,
   කල්හාර.
5. හිතාදර ප්‍රදීප්

.......................................
.......................................
.......................................
.......................................
.......................................
.......................................
.......................................
..........................................................................................................

.....................................
.....................................

## ක්‍රියාකාරකම 03

ගළපමු. කියමු. ලියමු.
இணைப்போம், வாசிப்போம், எழுதுவோம்.

| ඔයාලාගේ<br>කල්හාරගේ | අලුත් තොරතුරු<br>සැපදුක්<br>සැපසනීප | කෙසේ ද?<br>කොහොම ද? |
|---|---|---|
| අපි<br>හැමෝම | හොඳින්<br>සනීපෙන්<br>සතුටින් | ඉන්නවා |

## ක්‍රියාකාරකම 04

පාඩමෙන් වචන සොයා ලියමු. කියමු.
படத்தில் சொற்களைத்தேடி எழுதுவோம், வாசிப்போம்.

1. ඔයාලාගේ ...................................... කෙසේ ද?
2. ................................. හැමෝම හොඳින් ඉන්නවා.
3. ගිය නිවාඩුවට අපි ..................................... ගියා.
4. නිවාඩු කාලයේ අපි ................................... යනවා.
5. අපට .................................... කරන්නත් පුළුවන්.

## ක්‍රියාකාරකම 05

පිළිතුරු ලියමු. කියවමු.
விடைகளை எழுதுவோம், வாசிப்போம்.

1. ප්‍රදීප්ගේ ඊමේල් ලිපිනය කුමක් ද? ................................
2. කල්හාරගේ ලිපිනය කුමක් ද? .........................................
3. ටිකක් රස්නෙයි කීවේ කොහේ ද? ..................................
4. යාපනේ දී දකින්නට ලැබෙන තැන් තුනක් ලියන්න.

   ..........................................

   ..........................................

   ..........................................
5. එන නිවාඩු කාලයේ යන්නේ කොහේ ද? .....................

## ක්‍රියාකාරකම 06

කල්හාරට පිළිතුරු ලිපියක් ලියන්න.
கல்ஹாரவிற்கு பதில் கடிதம் எழுதுங்கள்.